Vikipediya

# Ugarit tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Ugarit tili** — ulik som tillaridan biri. Mil. av. 23—13-asrlarda Oʻrta dengizning shim.sharqiy sohilida joylashgan Ugarit davlatida, ehtimol, Shim. Suriyada va undan kengroq hududda tarqalgan. Fonetika va morfologiya sohalarida boshqa som tillari bilan oʻxshash va farkli tomonlari bor. Mas, o oʻrnida a ishlatish (alashish), qad. undoshlar tarkibining saqlanganligi, ot va feʼllarda flektiv oʻzgarishlarning mavjudligi, artiklning yoʻqligi va boshqa Leksikasida oʻziga hududiy yaqin akkad, shumer va xurrit tillaridan koʻplab oʻzlashmalar boʻlgan. Ugarit tili yodgorliklari (sheʼriy hikoyalar, ibodat matnlari, rasmiy hujjatlar, maktublar) mil. av. 2-ming yillikning 1yarmigacha shakllangan ugarit yozuvitsa bitilgan.



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Ugarit_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*